

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| نَادَيْنَا | مَقَامُ | رَبَّنَا | إِيَّايَ | كُنَّا |
| مَا عَرَفُوا | قَامُوا | هَادُوا | كَانُوا | قَالُوا |
| مِنْهَا | فِيهَا | أَقِيمُوا | جَاعِلُ | فَتَابَ |
| لَكُمَا | بِأَخِيكَ | مَسَاجِدَ | يَكَادُ | سِنِينَ |
| تُرِيدُونَ | مَاهِيَ | مَالِكِ | بِبَابِلَ | أَخَافُ |
| عَابِدِينَ | عَاكِفِينَ | عَالِمِينَ | مُؤْمِنِينَ | مُسْلِمِينَ |
| غَافِلِينَ | مُفْسِدِينَ | مُسْرِفِينَ | غَافِلُونَ | يَسُومُونَ |
| يُرِيكُمْ | يَرُدُّونَ | مَا يُسِرُّونَ | بِأَعْيُنِنَا | أَجْمَعِينَ |
| صَيَاصِيهِمْ | فَارْهَبُونِ | بُرْهَانَانِ | أَيْدِيهِمْ | يُوقِنُونَ |
| فَاتِحِينَ | فَتَكُونَا | مَنَاسِكَنَا | سَمِعْنَا | ظَاهَرُوا |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| нәәдәйнәә | мәқааму | раббәнәә | иййәәйә | күннәә |
| мәә ғъәрафүү | қаамүү | һәәдүү | кәәнүү | қаалүү |
| минһәә | фииһәә | әқиимүү | джәәғъилу | фәтәәбә |
| ләкүмәә | биәхиикә | мәсәәджидә | йәкәәду | синиинә |
| түриидүүнә | мәәһийә | мәәлики | бибәәбилә | әхаафу |
| ғъәәбидиинә | ғъәәкифиинә | ғъәәлимиинә | мү'миниинә | мүслимиинә |
| ғаафилиинә | мүфсидиинә | мүсрифиинә | ғаафилүүнә | йәсүүмүүнә |
| йүриикүм | йәруддүүнә | мәә йүсирруунә | биәғъ йүнинәә | әджмәғъиинә |
| сайәәсыыһим | фәрһәбүүни | бүрһәәнәәни | әйдииһим | йүүқинүүнә |
| фәәтихиинә | фәтәкүүнәә | мәнәәсикәнә | сәмиғънәә | ҙааһәруу |



## ҮСӘЙД ҺӨЙЛӘГӘНДӘРҘӘН...

Пәйғәмбәребеҙҙең (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) иптәштәренең береһе Үсәйд бин Худайр бик матур һәм яңғырап торған тауышлы булған. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уның был йәмле тауышын һәм матур итеп Ҡөрьән Кәримде уҡыуын тыңларға бик яратҡан. Бер көндө мәсеттә Ҡөрьән уҡығанын ишеткәс, Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм): “Был Үсәйд ниндәй гүзәл кеше”, – тип әйткән.

Үсәйд түбәндәгеләрҙе һөйләгән.

“Бер төндө “Бәҡара” сүрәһен уҡый инем. Атым да янымда бәйле тора ине. Ҡөрьән уҡыған ваҡытта атым ҡапыл нимәнәндер ҡурҡып ҡалтырай башланы. Туҡтаным. Ат та тынысланды. Яңынан уҡый башланым. Ат та ҡуҙғала башланы. Яңынан туҡтаным. Атым да тынысланды. Тағы уҡый башланым, ат яңынан тибенә, тояҡтары менән ерҙе тырнай башланы. Мин уҡымаҫҡа булдым. Яхйа исемле улым атҡа яҡын бер ерҙә йоҡлап ята ине. Ат уға зарар килтермәһен тип, улымды бер аҙ ситкәрәк күсереп һалдым. Шул ваҡыт, күккә ҡараһам, аҡ болоттар күләгәһенә оҡшаған томан эсендә шәм кеүек нәмәләрҙең ялтырағанын күрҙем. Иртән был хәлде Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйләп бирҙем. Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм):

– Уҡы, әй Үсәйд! Уҡы, әй Үсәйд! – тип, ул ваҡытта уҡырға кәрәк булғанын аңлатты.

Үсәйд һүҙҙәрен дауам итеп былай тине:

– Әй Аллаһының Илсеһе, Аттың Яхйаны тапауынан ҡурҡтым, сөнки бала атҡа яҡын ята ине. Шуның өсөн уҡыуымдан туҡтаным. Шул заман башымды күккә күтәреп ҡараным, күк йөҙөндә болот күләгәһе кеүек бер аҡлыҡ эсендә шәмдәргә оҡшаған нәмәләрҙең балҡыуын күрҙем. Унан һуң был балҡып торған нәмәләр күккә табан күтәрелеп юғалдылар.

– Әй Үсәйд, ул һин күргән нәмәләр – фәрештәләр ине. Улар һинең Ҡөрьән уҡығаныңды ишетеп килгәндәр. Әгәр уҡыуыңды дауам иткән булһаң, улар һине таңға тиклем тыңлап торорҙар ине.

# *Ун икенсе дәрес*

Оҙон итеп уҡыла торған “әлиф” һәм әлиф урынындағы “үәү” һәм “йә” хәрефтәре.

Ҡөрьән Кәрим яҙыуына хас булған мәд хәрефе менән килгән “әлиф”тең ҡайһы саҡ “үәү” (و), ҡайһы саҡ “йә” (ي) тип яҙылыуы осрай. Был “үәү” һәм “йә” – ләр бер үк рәүешле оҙон итеп уҡыла торған “әлиф” кеүек беренсе хәрефте “әә” тип оҙон итеп уҡыта. Уҡыусыға еңел булһын өсөн был “үәү” һәм “йә”-ләрҙең оҙон итеп уҡыла торған хәрефтәре өҫтөнә махсус билдә ( ٰ ) ҡуйыла.

*Миҫалдар:*

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| زَكَوٰةٌ | نَجَوٰةٌ | حَيَوٰةً | مَنَوٰةً | صَلَوٰةٌ |
| فَنَادَىٰ | مُوسَىٰ | كَفَىٰ | زُلْفَىٰ | سُكَارَىٰ |
| سَعَىٰ | مُثْلَىٰ | وُثْقَىٰ | تَزَكَّىٰ | غَدَوٰةٍ |
| تَوَلَّىٰ | طُوبَىٰ | أُخْرَىٰ | طَغَىٰ | عَسَىٰ |
| فَصَلَّىٰ | فَغَشَّىٰ | أَعْلَىٰ | عِيسَىٰ | يَنْهَىٰ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| зәкәәтүн | нәджәәтүн | хәйәәтән | мәнәәтән | саләәтүн |
| фәнәәдәә | мүүсәә | кәфәә | зүлфәә | сүкәәраа |
| сәғъәә | мүҫләә | үҫкаа | тәзәккәә | ғадәәтин |
| тәүәлләә | туубәә | үхраа | тағаа | ғъәсәә |
| фәсалләә | фәғәҫҫә | әғъләә | ғъиисәә | йәнһәә |

## Ун өсөнсө дәрес

### ЯҘЫУҘА КҮРҺӘТЕЛМӘГӘН МӘД ХӘРЕФТӘРЕ

Мәд хәрефтәре яҙыуҙа һәр ваҡыт асыҡ күрһәтелмәҫкә лә мөмкин. Улар түбәндәге осраҡтарҙа күҙәтелә:

1. Һүҙ аҙағында килгән "Һә" ләрҙән алдағы хәрефтәр хәрәкәле булһа, был "һә" хәрефе оҙон итеп уҡыла.

а) "Һә"- нән алда килгән хәрефтең хәрәкәһе *фәтхә* йәки *дамма* булһа, оҙон уҡыла: لَهُ *ләһүү* رَبُّهُۥ *раббүһүү*. (Ҡайһы бер Ҡөрьән китаптарында бындай "һү" хәрефтәренән һуң бәләкәй генә و хәрефе ҡуйыла: لَهُۥ *ләһүү* رَبُّهُۥ *раббүһүү*).

б) "Һә"- нән алда килгән хәрефтең хәрәкәһе *кәсрә* булһа, "һә"- нән һуң "йә" хәрефе өҫтәлгән кеүек була: بِهِ *биһии* هَٰذِهِ *һәәҙиһии*. (Ҡайһы бер Ҡөрьән китаптарында бындай "һү" хәрефтәренән һуң бәләкәй генә ي хәрефе ҡуйыла: بِهِۦ *биһии* هَٰذِهِۦ *һәәҙиһии*).

2. Ҡөрьән Кәримдә ҡайһы бер хәрефтәр үҙҙәренән һуң әлиф булмаған осраҡта ла әлиф булғандағы кеүек һуҙып әйтелә. Уҡыусыға еңел булһын тип, был әлифтәрҙең өҫтөнә һуҙып уҡыу өсөн өҫтәмә билдә ҡуйыла: هَٰرُونَ *һәәруунә* وَلَٰكِنَّ *үә ләәкиннә* طٰهٰ *таaһәә*

*Миҫалдар:*

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| أَكْرَمَهُ | جَمْعَهُ | أَخْلَدَهُ | مَالَهُ | إِنَّهُ |
| يَتَخَبَّطُهُ | يُعَذِّبُهُ | خِتَامُهُ | وَمِزَاجُهُ | كُلُّهُ |
| ذَٰلِكَ | آلِهِ | آلَ | عَلَى مَوْتِهِ | نَفْسِهِ |
| әкрамәһүү | джәмғъәһүү | әхләдәһүү | мәәләһүү | иннәһүү |
| йәтәхаббәтуһүү | йүғъәҙҙибүһүү | хитәәмүһүү | үәмизәджүһүү | күллүһүү |
| ҙәәликә | әәлиһии | әәлә | ғъәләә мәүтиһии | нәфсиһии |



| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| بِرِزْقِهِ | بِظُلْمِهِ | بِعِبَادِهِ | مِنْ بَعْدِهِ | بِعِلْمِهِ |
| وَكُتُبِهِ | بِتِلاَوَتِهِ | يَتْلُونَهُ | أَمَانَتَهُ | شَطْرَهُ |
| لِئَادَمَ | رَحْمٰنُ | اِسْحٰقَ | إِسْمَاعِيلَ | آمِنِينَ |
| خَلْقَهُ | أَمَرَهُ | أَنْشَرَهُ | فَأَقْبَرَهُ | أَمَاتَهُ |
| أَكْبَرْنَهُ | ظَهْرِهِ | أَهْلِهِ | وَصَاحِبَتِهِ | طَعَامِهِ |
| يَطْعَمُهُ | مِثْلُهُ | رَاوَدْتُهُ | قَمِيصُهُ | أَمْرُهُ |
| وَاٰتُوا | آمَنُوا | ثَلٰثَةَ | هَهُنَا | هُدًى |
| مِنْ ذَنْبِهِ | وَلَقِّهِ | بِرِزْقِهِ | أَبْصِرْ بِهِ | بِأَمْرِهِ |
| وَأَيَّدَهُ | يُطِيقُونَهُ | تَأْخُذُونَهُ | عِظَامَهُ | بَيْنَهُ |
| آخَرِينَ | مَئَابُ | فَئَاتَتْ | أَتَيْنَا | آيَاتُ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| бириззкиhии | биҙулмиhии | бифъибәәдиhии | мин бәғъдиhии | бифъилмиhии |
| үәкүтүбиhии | битиләәүәтиhии | йәтлүүнәhүү | әмәәнәтәhүү | шәтраhүү |
| ли'әәдәмә | рахмәәнү | исхәәка | исмәәғъиилә | әәминиинә |
| халкаhүү | әмәраhүү | әншәраhүү | фә'әкбәраhүү | әмәәтәhүү |
| әкбәрнәhүү | ҙаhриhии | әhлиhии | үәсаахибәтиhии | тағъәәмиhии |
| йәтғъәмүhүү | мисҫлүhүү | раауәдтүhүү | камиисуhүү | әмруhүү |
| үә әәтүү | әәмәнүү | ҫәләәҫәтә | hәhүнәә | hүдәә |
| мин ҙәнбиhии | үәләккиhии | бириззкиhии | әбсыр биhии | би әмриhии |
| үә әййәдәhүү | йүтыыкуунәhүү | тә'хуҙүүнәhүү | ғъиҙаамәhүү | бәйнәhүү |
| әәхариинә | мә'әәбү | фә'әәтәт | әтәйнәә | әәйәәтү |



## *Уҡыу бүлеге*

### ҠӨРЬӘНДЕҢ БЕР БӨТӨН БУЛЫП ТУПЛАНЫУЫ

Ҡөрьән Кәрим Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) иҫән саҡта уҡ тулыһынса яҙылып бөткән, аят һәм сүрәләре тәртипкә һалынған. Шулай булһа ла, Ҡөрьән бары тик Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) вафат булғандан һуң ғына бер бөтөн булып туплана. "Йәмәмә" һуғышында хафиздарҙың күбеһе шаһит була. Ҡөрьәнде яттан белеүселәр һуғыштарҙа тағын һәләк булһалар, Ҡөрьәндең ҡайһы бер өлөштәре юғалып ҡалыуы мөмкин тигән фекер хәҙрәти Ғөмәргә (радыяллаһу ғәнһү) тыныслыҡ бирмәй. Былдай ҡурҡыныс хәлдә ҡалмаҫ өсөн Ғөмәр (радыяллаһу ғәнһү) Ҡөрьәнде бер китап хәленә килтерергә уйлай. Был уйҙары менән хәҙрәти Әбү-Бәкер (радыяллаһу ғәнһү) менән бүлешә. Хәҙрәти Әбү-Бәкер (радыяллаһу ғәнһү) Пәйғәмбәребеҙгә (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) төшөрөлгән аяттарҙы яҙып барыусы Зәйд бин Сәбитте саҡырып, был эште уға тапшыра. Ул Ҡөрәнде китап хәленә килтерә.

## *Ун дүртенсе дәрес*

### ӘЛИФ-ЛӘМ ҠУШЫМТАҺЫНЫҢ УҠЫЛЫШЫ

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| مِنَ الْخَوْفِ | اَلْخَالِقُ | خ | وَالْأُمُورُ | اَلآخِرُ | ا |
| اَلْفَاسِقُ | اَلْفَتْحُ | ف | بِالْبُخْلِ | اَلْبَاطِنُ | ب |
| وَالْعُدْوَانِ | اَلْعَذَابُ | ع | فِي الْغَيِّ | اَلْغَنِىُّ | غ |
| وَالْقُرَى | اَلْقُرْآنُ | ق | اَلْحَكِيمُ | اَلْحَمْدُ | ح |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| минәл хауфи | әлхаалиҡу | ха | үәл үмүүру | әл'әәхиру | ә |
| әлфәәсиҡу | әлфәтхү | ф | билбухли | әлбәәтынү | бә |
| үәлғъуд'үәәни | әлғъәҙәәбү | ғъ | филғаййи | әлғаниййү | ға |
| үәлҡураа | әлҡур'әәнү | ҡ | әлхәкиимү | әлхәмдү | хә |



| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| فِي الْيَمِّ | اَلْيَوْمُ | ى | وَالْجِنُّ | اَلْجَاهِلُ | ج |
| اَلْمَلِكُ | اَلْمُؤْمِنُ | م | اَلْكِذْبُ | اَلْكَرِيمُ | ك |
| بِالْهَزْلِ | اَلْهُدَى | ه | اَلْوِتْرُ | اَلْوَاحِدُ | و |
| وَالشَّمْسِ | اَلشُّهَدَآءُ | ش | فِي التَّابُوتِ | اَلتَّآئِبُونَ | ت |
| اَلصَّاحِبُ | اَلصَّلَوٰةُ | ص | اَلثِّقَالُ | اَلثَّاقِبُ | ث |
| وَالضُّحَى | اَلضَّلَالَةُ | ض | اَلدِّمَآءُ | اَلدُّعَآءُ | د |
| اَلطَّلَاقُ | اَلطَّيْرُ | ط | اَلذُّنُوبُ | اَلذَّهَبُ | ذ |
| اَلظِّلُّ | اَلظَّاهِرُ | ظ | اَلرَّحْمَةُ | اَلرَّحِيمُ | ر |
| اَللَّطِيفُ | وَالَّيْلِ | ل | فِي الزُّبُرِ | اَلزَّكَوٰةُ | ز |
| اَلنَّارُ | اَلنَّجْمُ | ن | اَلسُّفَهَآءُ | اَلسَّبِيلُ | س |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| филийәмми | әлйәүмү | й | үәлджиннү | әлджәәһилү | дж |
| әлмәликү | әлмү′минү | м | әлкиҙбү | әлкәриимү | к |
| билһәзли | әлһүдәә | h | әл′үитру | әл′үәәхидү | ү |
| үәшшәмси | әшшүһәдәә′ү | ш | фит тәәбуути | әттәә′ибүүнә | тә |
| әссаахибү | әссаләәтү | съ | әҫҫиҡаалү | әҫҫәәкибү | ҫә |
| үәддухәә | әддаләәләтү | дъ | әддимәә′ү | әддүғъәә′ү | д |
| әтталәәҡу | әттайру | тъ | әҙҙүнүүбү | әҙҙәһәбү | ҙ |
| әҙҙыллү | әҙҙааһиру | ҙъ | әррахмәтү | әррахиимү | р |
| әлләтыыфү | үәлләйли | л | физзүбүри | әззәкәәтү | з |
| әннәәру | әннәджмү | н | әссүфәһәә′ү | әссәбиилү | с |



| | | |
|---|---|---|
| إِلَى الدَّاعِ | تَحْتَ الثَّرَى | فِي التَّوْرَاتِ |
| هُمُ الغَالِبُونَ | اَلْخَاسِرُونَ | وَالأَوْلَادِ |
| عَنِ الْيَمِينِ | اَلْوَارِثُونَ | يَوْمَ الْقِيَامَةِ |
| اَلْكَاذِبُونَ | اَلْمُفْلِحُونَ | هُوَ الْهُدَى |
| اَلْوُحُوشُ | اَلْجَبَّارُ | اَلرَّاسِخُونَ |
| اَلْغُرُورُ | مِنَ اللَّهَبِ | اَلْفَآئِزُونَ |
| إِلَى النُّورِ | اُلُوا الطَّوْلِ | وَالْعُدْوَانِ |
| اَلْحَشْرُ | أَصْحَابُ النَّارِ | مِنَ الظَّهِيرَةِ |
| اَلْوَارِثُونَ | هُمُ الْخَالِقُونَ | وَالذَّاكِرَاتِ |
| اَلشَّفَاعَةُ | اَلزَّقُّومُ | اَلْبَارِىءُ |

| | | |
|---|---|---|
| иләддәәғьи | тәхтәççәраа | фиттәураати |
| һүмүлғаалибүүнә | әлхаасируунә | үәл әүләәди |
| ғьәнилйәмиини | әл′үәәриçүүнә | йәүмәлҡийәәмәти |
| әлкәәӡибүүнә | әлмүфлихүүнә | һүәлһүдәә |
| әл′үхүүшү | әлджәббәәру | әрраасихуунә |
| әлғуруури | минәлләһәби | әлфәә′изүүнә |
| иләннүүри | үүлүттаүли | үәлғьүд′үәәни |
| әлхәшру | әсхәәбуннәәри | минәӡӡаһиирати |
| әлүәәриçүүнә | һүмүлхааliҡуунә | үәӡӡәәкирaати |
| әшшәфәәғьәтү | әззәҡкуумү | әлбәәри′ү |

## АЛЛАҺЫ ТӘҒӘЛӘНЕ КҮРҺӘТҺӘҢ, МИН ДӘ ЫШАНЫРМЫН...

Имам Әғзәм Әбү Хәнифәнең балалыҡ йылдары ине. Аллаһы Тәғәләнең барлығына ышанмаған, бар нәмәне тәбиғәт тарафынан яратылған тип һөйләп йөрөгән һәм һәр ваҡыт ғалимдар менән бәхәсләшә торған бер динһеҙ кеше, бер заман Куфә ҡалаһына килеп сыҡҡан.

Боҙоҡ фекерҙәрен башҡаларға тағырға маташҡан был динһеҙ әҙәм, Куфа ҡалаһы ғалимдары менән дә бәхәс ойоштororға теләгән. Уның был ниәтенә көлөп кенә ҡараған мосолмандар: “Беҙҙең бер бәләкәй ғалимыбыҙ бар, әгәр ҙә бәхәстә уны еңә алһаң, һуңынан оло ғалимдар менән бәхәсләшергә мөмкин булыр”, – тип яуап биргәндәр.

Бәхәс буласаҡ урынды һәм ваҡытты килешеп, өйҙәренә таралышҡандар.

Куфа халҡы менән осрашыу урыны шығырым тулған. Билдәләнгән ваҡыттан ярты сәғәт уҙһа ла, бәхәстә ҡатнашасаҡ ғалим килмәгән ине әле. Ваҡыт уҙған һайын, теге динһеҙ маһайып: “Минән ҡурҡты бит был”, – тип көлә икән.

Тап шул ваҡытта бәләкәй ғалим Әбү Хәнифә килеп кергән. Теге динһеҙ:

– Ни өсөн һуңға ҡалдың, бәләкәй? Әллә бик ҡурҡтыңмы? – тип һораған.

Әбү Хәнифә:

– Юҡ, ҡурҡманым. Беҙҙең өйөбөҙ йылғаның икенсе яғында. Йылғаның был яғына сығырға тип килгәндә күпер емерелгән ине. Күпер аша сығып булмаясағын аңлағас, яр буйындағы ағастарға тиҙ генә һалға әйләнеп мине был яҡҡа сығарырға ҡуштым. Улар һалға әйләнеп, мине был яҡҡа сығарҙылар, шуның өсөн һуңланым, ғәфү итегеҙ, – тигән.

Был яуаптан теге әҙәм шарҡылдап көлә башлаған:

– Әй, аҡылһыҙ бала! Ниндәй ҙә булһа бер ағас үҙенән-үҙе һал була аламы? – тип әйткәс, Әбү Хәнифә ҡапыл етди төҫ алып:

– Ысынлап та аҡылһыҙ икәнһең. Бер һалдың үҙенән-үҙе яһалғанына ышанмайһың, ә сикһеҙ-ҡырыйһыҙ был ғәләм нисек үҙенән-үҙе яһалған тип уйлайһың? – тигән.

Был зирәк яуап ҡаршыһында аптырап ҡалған тәбиғәтсе ғалим:



– Мине иғтибарһыҙ булған сағымда тоттоң, бәләкәс. Бик яҡшы. Улай булғас, һин бар тип инанған Аллаһы Тәғәләне беҙгә лә күрһәт, беҙ ҙә инанайыҡ, – тигән.

Әбү Хәнифә ҡулына бер стакан һөт алып, динһеҙ ғалимдан һораған:

– Май һәм сыр нимәнән яһала?

– Әлбиттә һөттән.

– Улай булғас, ошо стакандағы һөттөң эсендә булған май һәм сырҙы күрһәт, беҙ ҙә күрәйек.

Динһеҙ ғалим был яуаптан да аптырап ҡалған.

– Әлбиттә, был һөттөң эсендә май ҙа, сыр ҙа бар, әммә улар күренмәй.

Динһеҙҙе иң нескә еренән тотҡан Әбү Хәнифә урынынан тороп:

– Ошо һөттөң эсендә май һәм сыр бар тип танып та, уларҙы күрһәтә алмағас, “Бына Аллаһы Тәғәлә” – тип күрһәтергә нисек мөмкин булһын! Май нисек һөттөң һәр тамсыһында булған һымаҡ, был ғәләмдә Аллаһы Тәғәлә лә шулай, әммә ул күренмәй, – тип әйткән.

Был ышандырғыс яуаптарҙан һуң да Аллаһы Тәғәләгә ышанмаған ғалим:

– Һуңғы һорауыма ла яуап бирһәң, һин еңдең, тип һанармын. Һин бар тип һанаған Аллаһы Тәғәлә был заманда нимә эшләй һуң?

Бәләкәй ғалим:

– Ултырған урыныңдан төш, шунан һуң яуап бирермен, – тип әйтә. Ул ғалим төшкән урынға барып ултырған да:

– Аллаһы Тәғәлә һин динһеҙҙе был урындан төшөрҙө, минең кеүек ҡолон юғары күтәрҙе, – тип әйткәс, динһеҙ ғалимдың башҡа һүҙе ҡалманы. Ул меңләгән кешеләр ҡаршыһында тәүбә ҡылып, мосолман булды.





## *Ун бишенсе дәрес*

**ҠЫҪҠАРТМА ХӘРЕФТӘР**

(Хурууф-и мукаттага)

29 хәрефле әлифбаға һан яғынан тигеҙ булған 29 сүрәнең башында килгән түбәндәге хәрефтәрҙе “ҡыҫҡартма” (хурууф-и мукаттага) йәки ябай ғына әйткәндә “муҡаттаат” тип атайҙар. Был хәрефтәр тураһында Ҡөрьән ғалимдары (мүфәссирҙәр): “Улар ҡайһы сүрәнең башында булһа, сүрә уның  исеме менән атала, ул Аллаһы Тәғәләнең анты, йәки Уның менән һөйөклө Пәйғәмбәребеҙ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) араһында серле һүҙҙәр”, – тип тә аңлаталар. Был хәрефтәрҙең яҙылыш һәм уҡылыштары түбәндә күрһәтелә. Әгәр был хәрефтәр өҫтөндә тулҡынлы һыҙыҡ булһа, улар 6 хәрәкәгә һуҙып уҡылырға тейеш.

| | | |
|---|---|---|
| طه | الر | آلم |
| طس | طسم | المص |
| ص | يس | المر |
| ق | حم | كهيعص |
| ن | | حم عسق |

| | | |
|---|---|---|
| таа һәә | әлиф ләәәәәәм раа | әлиф ләәәәәәм мииииииим |
| таа сииииииин | таа сииииииин мииииииим | әлиф ләәәәәәм мииииииим саааааад |
| саааааад | йә сииииииин | әлиф ләәәәәәм мииииииим раа |
| ҡааааааф | хәә мииииииим | кәәәәәәф һәә йәә ғъәйййййн саааааад |
| нүүүүүүн | | хәә миим ғъәйййййн сиииииин ҡааааааф |

## *Ун алтынсы дәрес*

**АҘАН ҺӘМ ИҠӘМӘТ**

اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ    اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ

أَشْهَدُ أَنْ لآ إِلَهَ إِلاَّ اللّٰهُ    أَشْهَدُ أَنْ لآ إِلَهَ إِلاَّ اللّٰهُ

أَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللّٰهِ    أَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللّٰهِ

حَيَّ عَلَى الصَّلاَةِ    حَيَّ عَلَى الصَّلاَةِ

حَيَّ عَلَى الْفَلاَحِ    حَيَّ عَلَى الْفَلاَحِ

قَدِ قَامَتِ الصَّلاَةُ    قَدِ قَامَتِ الصَّلاَةُ

اللّٰهُ أَكْبَرُ اللّٰهُ أَكْبَرُ

لآ إِلَهَ إِلاَّ اللّٰهُ

Шәфиғи мәҙһәбен тотоусылар азан һәм иҡәмәттән алда шул доғаны уҡыйҙар:

آمَنْتُ بِاللهِ وَمَلآئِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الآخِرِ وَبِالْقَدَرِ خَيْرِهِ وَشَرِّهِ مِنَ اللهِ تَعَالَى وَالْبَعْثُ بَعْدَ الْمَوْتِ حَقٌّ أَشْهَدُ أَنْ لآ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

*Мәғәнәһе:*

“Мин Аллаһы Тәғәләгә, Унының фәрештәләренә, китаптарына, пәйғәмбәрҙәренә, әхирәт көнөнә, яҡшылыҡ йәки яманлыҡ кеүек бар нәмәнең Аллаһы Тәғәләнең тәҡдире менән булыуына, үлгәндән һуң яңынан терелеүгә – быларҙың барыһының да хаҡ булыуына иман килтерҙем, ышандым.

Аллаһы Тәғәләнән башҡа һис бер илаһ юҡлығын раҫлайым. Һәм хәҙрәти Мөхәммәт Унының ҡоло һәм илсеһе булғанын раҫлайым”.

## НАМАҘ ДОҒАЛАРЫ

### СӨБХАНӘКӘ

(Был доға намаҙ башланғас, тәкбирҙән һуң уҡыла)

سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ وَتَبَارَكَ اسْمُكَ وَتَعَالَى جَدُّكَ (وَجَلَّ ثَنَآءُكَ) وَلآ إِلَهَ غَيْرُكَ

*Мәғәнәһе:*

Аллаһым! Һин бар кәмселектәрҙән паҡ һәм өҫтөнһөң. Һиңә хәмд ҡылып маҡтайым. Һинең исемең мөбәрәк, дәрәжәң ололор. Һинән башҡа илаһ юҡтыр.

### ӘТ-ТӘХИЯТ

(Был доғалар намаҙҙа ултырғанда уҡыла)

اَلتَّحِيَّاتُ للهِ وَالصَّلَوَاتُ وَالطَّيِّبَاتُ اَلسَّلاَمُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ اَلسَّلاَمُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِ اللهِ الصَّالِحِينَ أَشْهَدُ أَنْ لآ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ



*Мәғәнәһе:*

Тел, кәүҙә һәм мал менән ҡылынған ғибәҙәттәрҙең барыһы ла Аллаһы Тәғәлә өсөн. Сәләм һиңә, әй Аллаһы Тәғәләнең илсеһе. Аллаһы Тәғәләнең рәхмәте һәм бәрәкәте һиңә булһын. Сәләм һәм сәләмәтлек беҙҙең үҙебеҙгә лә – Аллаһы Тәғәләнең изге ҡолдарына – булһын. Аллаһы Тәғәләнән башҡа һис бер илаһ юҡлығын раҫлайым, Мөхәммәт Уның ҡоло һәм илсеһелер.

## САЛАУАТ ДОҒАҺЫ

(Был доға намаҙҙа салауат бирергә ултырғанда уҡыла).

اَللَّهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَعَلَى
آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ.
اَللَّهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ
وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ فِي الْعَالَمِينَ إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ

*Мәғәнәһе:*

Аллаһым! Ибраһим һәм уның яҡындарына рәхмәт ҡылғаның кеүек Мөхәммәткә, Уның балаларына һәм яҡындарына рәхмәт ҡыл. Шик юҡ, Һин маҡтауға лайыҡ һәм бөйөкһөң.

Аллаһым! Ибраһимды, уның балаларын һәм яҡындарын мөбәрәк ҡылғаның кеүек, Мөхәммәтте, уның балаларын һәм яҡындарын да мөбәрәк ҡыл. Шик юҡ, Һин маҡтауға лайыҡ һәм бөйөкһөң.





## ҠУНУТ ДОҒАҺЫ

(Уитр намаҙының өсөнсө рәкәғәтендә “Фатиха” һәм башҡа бер сүрә йәки аят уҡылғандан һуң, ҡулдарҙы күтәреп тәкбир әйтелер. Шунан һуң был доға уҡылыр):

اَللّٰهُمَّ إِنَّا نَسْتَعِينُكَ وَنَسْتَغْفِرُكَ وَنَسْتَهْدِيكَ
وَنُؤْمِنُ بِكَ وَنَتُوبُ إِلَيْكَ وَنَتَوَكَّلُ عَلَيْكَ وَنُثْنِى عَلَيْكَ الْخَيْرَ كُلَّهُ نَشْكُرُكَ
وَلاَ نَكْفُرُكَ وَنَخْلَعُ وَنَتْرُكُ مَنْ يَفْجُرُكَ
اَللهُمَّ إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَلَكَ نُصَلِّى وَنَسْجُدُ وَإِلَيْكَ نَسْعَى وَنَحْفِدُ نَرْجُو
رَحْمَتَكَ وَنَخْشَى عَذَابَكَ إِنَّ عَذَابَكَ بِالْكُفَّارِ مُلْحِقٌ

*Мәғәнәһе:*

Эй, Аллаһым, беҙ һинән ярҙам һорайбыҙ, ғәфү итеүеңде, тура юл күрһәтеүеңде һорайбыҙ. Һиңә иман килтерәбеҙ, тәүбә итеп һиңә ҡайтабыҙ. Эштәребеҙҙә һиңә таянабыҙ һәм һиңә ышанабыҙ. Һиңә өҙлөкһөҙ шөкөр итәбеҙ. Һине бар эштәребеҙҙә лә хәйер менән иҫтә тотабыҙ. Биргән ниғмәттәреңә шөкөр итәбеҙ. Һиңә рәхмәтлебеҙ һәм Һине бер ҡасан да инҡар итмәйбеҙ. Һиңә ҡаршы булыусыларҙан алыҫ торабыҙ, уларҙан айырылабыҙ.

Аллаһым! Бары тик һиңә генә ғибәҙәт ҡылабыҙ һәм ҡоллоҡ итәбеҙ. Һиңә генә намаҙ ҡылып сәждә итәбеҙ. Һиңә генә һыйынабыҙ. Ғибәҙәтте һөйөнөслө яһарбыҙ. Рәхмәтеңдең күп һәм дауамлы булыуына өмөт итәбеҙ, ғазабыңдан ҡурҡабыҙ. Шик юҡ, ғазабың ҡәферҙәргә төшөр.



(Шәфиғи мәҙһәбендәге мосолмандар иртәнге намаҙ фарызының икенсе рәкәғәтендә рөкуғтан һуң ошо доғаны уҡыйҙар).

اَللَّهُمَّ اهْدِنِي فِيمَنْ هَدَيْتَ وَعَافِنِي فِيمَنْ عَافَيْتَ وَتَوَلَّنِي فِيمَنْ تَوَلَّيْتَ وَبَارِكْ لِي فِيمَآ أَعْطَيْتَ وَقِنِي شَرَّ مَا قَضَيْتَ فَإِنَّكَ تَقْضِي وَلاَ يُقْضَى عَلَيْكَ وَإِنَّهُ لاَ يَذِلُّ مَنْ وَالَيْتَ وَلاَ يَعِزُّ مَنْ عَادَيْتَ تَبَارَكْتَ رَبَّنَا وَتَعَالَيْتَ فَلَكَ الْحَمْدُ عَلَى مَا قَضَيْتَ أَسْتَغْفِرُكَ اَللهُمَّ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ وَصَلَّى اللهُ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَصَحْبِهِ وَسَلَّمَ

Аллаһым! Һин тура юлға баҫтырған кешеләр араһына мине лә баҫтыр. Һаулыҡ-сәләмәтлек биргән кешеләрең араһында миңә лә һаулыҡ-сәләмәтлек бир. Һөйгән заттарың араһында мине лә һөй. Һинең тарафыңдан бирелгән нәмәләрҙе минең өсөн дә дауамлы һәм бәрәкәтле ҡыл. Бөтөн хөкөм ҡылынған эштәреңдең зарарынан мине һаҡла. Бары тик һин генә хөкөм ҡылыусы. Һиңә ҡаршы булған ихтирамлы була алмаҫ. Һин бөйөкһөң, бар барлыҡтан өҫтөнһөң. Эй Раббыбыҙ! Хөкөм ҡылған бар нәмәңә ҡаршы Һиңә маҡтау булһын. Ҡылған ғөнаһтарым өсөн һинән ғәфү үтенәм. Һиңә тәүбә итәм һәм кире Һиңә ҡайтам, Аллаһым!

Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның күркәм ғаиләһе, уның иптәштәренең шәрәф һәм дәрәжәләрен бөйөк ҡыл.





## НАМАҘҘА УҠЫЛА ТОРҒАН ҠЫҪҠА ДОҒАЛАР

| | |
|---|---|
| Рөҡуғта өс йәки биш тапҡыр әйтелә | سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيمِ |
| Рөҡуғтан торғанда әйтелә | سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَهُ |
| Рөҡуғтан торғас әйтелә | رَبَّنَا لَكَ الْحَمْدُ |
| Сәждәлә өс йәки биш тапҡыр әйтелә | سُبْحَانَ رَبِّيَ اَلأَعْلَى |
| Намаҙ бөткәс, уңға һәм һулға сәләм биргәндә әйтелә | اَلسَّلاَمُ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَةُ اللهِ |
| Сәләм биргәндән һуң әйтелә | اَللَّهُمَّ أَنْتَ السَّلاَمُ وَمِنْكَ السَّلاَمُ تَبَارَكْتَ يَا ذَا الْجَلاَلِ وَالإِكْرَامِ |

*Мәғәнәһе:*

1. Эй, бөйөк Раббым! Һин бар кәмселектәрҙән паҡһың.
2. Аллаһы Үҙен маҡтағандарҙы ишетә.
3. Эй, Раббыбыҙ! Һәр төрлө маҡтау бары тик һиңә генә.
4. Эй, бөйөк Раббым! Һин бар кәмселектәрҙән паҡһың.
5. Аллаһының сәләме һәм рәхмәте һеҙгә булһын.

6. Эй, Аллаһым! Һин бар кәмселектәрҙән өҫтөнһөң, һәр төрлө ышаныс һәм именлек һиндәлер. Эй, бөйөк һәм изге эштәр эйәһе булған Аллаһым! Һинең дан-хөрмәтең бөйөктөр.

## ЙЫНАЗА ДОҒАҺЫ

Йыназа намаҙында беренсе тәкбирҙән һуң “Сөбхәнәк” икенсе тәкбирҙән һуң “Әллаһумә салли” һәм “Әллаһуммә бәрик” уҡыла. Өсөнсө тәкбирҙән һуң, әгәр ҙә йыназа ир кеше булһа, түбәндәге доға уҡылыр.

اَللَّهُمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا وَمَيِّتِنَا وَشَاهِدِنَا وَغَائِبِنَا وَصَغِيرِنَا وَكَبِيرِنَا وَذَكَرِنَا وَأُنْثَانَا اَللَّهُمَّ مَنْ أَحْيَيْتَهُ مِنَّا فَأَحْيِهِ عَلَى الإِسْلَامِ وَمَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّهُ عَلَى الإِيمَانِ وَخُصَّ هَذَا الْمَيِّتَ بِالرَّوْحِ وَالرَّاحَةِ وَالرَّحْمَةِ وَالْمَغْفِرَةِ وَالرِّضْوَانِ اَللَّهُمَّ إِنْ كَانَ مُحْسِنًا فَزِدْ فِي إِحْسَانِهِ وَإِنْ كَانَ مُسِيئًا فَتَجَاوَزْ عَنْهُ وَلَقِّهِ الأَمْنَ وَالْبُشْرَى وَالْكَرَامَةَ وَالزُّلْفَى بِرَحْمَتِكَ يَا أَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ

*Мәғәнәһе:*

“Йә Раббым! Беҙҙең тереләребеҙҙе һәм мәйеттәребеҙҙе, күҙ алдында булыусыларыбыҙҙы һәм күҙ алдында булмаусыларыбыҙҙы, балаларыбыҙҙы һәм ололарыбыҙҙы, ирҙәребеҙҙе һәм ҡатындарыбыҙҙы кисер. Йә Рабби! Һин беҙгә тормош бүләк иткән кеүек, киләсәк нәҫелдәребеҙгә лә Ислам динендә йәшәүҙе насип ит. Һин ҡайһыларыбыҙға үлем килтерһәң, уларға иманлы килеш үлеүҙе бүләк ит. Раббым! Был мәйеткә мәрхәмәтеңдән хозурлыҡ эсендә мәңгелек рәхәтлек бүләк ит, сикһеҙ мәрхәмәтеңде ҡыл, ғөнаһтарын кисер, Йәннәт һәм ниғмәт эсендә тормош бүләк ит. Аллаһым! Был мәйет фәҡирҙәргә ярҙам һәм Һиңә иман килтергән булһа, хәҙер Һин дә уға артығы менән ярҙам ит. Әгәр был мәйет ғөнаһлы булһа, уның ғөнаһтарын ғәфү ит. Эй иң рәхмәтлеләрҙең дә рәхмәтлеһе! Был мәйетте ҡурҡҡан нәмәләрҙән имен ҡыл, мәрхәмәтең менән шатлыҡлы хәбәр бир. Уны әхирәт бәхетенә һәм юғары дәрәжәгә ирештер.



Әгәр йыназа ҡатын-ҡыҙ булһа, юғарыла килтерелгән доғаның беренсе өлөшө шулай уҡ уҡылып, وَخُصَّ – нан һуң түбәндәге доға уҡылыр.

...وَخُصَّ هَذِهِ الْمَيِّتَةَ بِالرَّوْحِ وَالرَّاحَةِ وَالرَّحْمَةِ وَالْمَغْفِرَةِ وَالرِّضْوَانِ اَللَّهُمَّ إِنْ كَانَتْ مُحْسِنَةً فَزِدْ فِي إِحْسَانِهَا وَإِنْ كَانَتْ مُسِيئَةً فَتَجَاوَزْ عَنْهَا وَلَقِّهَا الأَمْنَ وَالْبُشْرَى وَالْكَرَامَةَ وَالزُّلْفَى بِرَحْمَتِكَ يَآ أَرْحَمَ الرَّاحِمِينَ

Әгәр йыназа ир бала булһа, وَخُصَّ – нан һуң түбәндәге доға уҡылыр.

اَللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا فَرَطًا اَللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا أَجْرًا وَزُخْرًا اَللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا شَافِعًا وَمُشَفَّعًا

*Мәғәнәһе:*

Йә Раббым! Был баланы беҙҙән алда йәннәткә индер. Йә Раббым! Уны беҙҙең өсөн яҡлаусы ит һәм уның яҡлауын ҡабул ит.

Әгәр йыназа ҡыҙ бала булһа, доғаның беренсе өлөшө шулай уҡ уҡылып, وَخُصَّ – нан һуң түбәндәге доға уҡылыр.

اَللَّهُمَّ اجْعَلْهَا لَنَا فَرَطًا اَللَّهُمَّ اجْعَلْهَا لَنَا أَجْرًا وَزُخْرًا اَللَّهُمَّ اجْعَلْهَا لَنَا شَافِعَةً وَمُشَفَّعَةً



## *Уҡыу бүлеге*

### ҮӘДӘ ХӨТБӘҺЕ

*(Был хөтбә миләдтән һуң 632-се йылда, Пәйғәмбәребеҙ (салаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тарафынан йөҙ меңдән артыҡ мосолмандар ҡаршыһында уҡылған). Пәйғәмбәребеҙ (салаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһы Тәғәләгә маҡтау һәм ололау һүҙҙәренән һуң түбәндәге хөтбәне уҡыған.*

Эй, кешеләр! Һүҙемде яҡшы тыңлағыҙ. Белмәйем, бәлки был йылдан һуң һеҙҙең менән башҡа мәңге күрешә алмабыҙ. Кешеләр! Был көндәрегеҙ һәм айҙарығыҙ, был ҡалағыҙ (Мәккә) ниндәй изге һәм мөбәрәк булһа, йәндәрегеҙ һәм малдарығыҙ ҙа шулай уҡ изгелер. Һәр төрлө насарлыҡтарҙан һаҡланған.

Иптәштәрем! Бер көн килер һәм һеҙ Раббығыҙ менән осрашасаҡһыҙ. Ул көндө һәр хәл һәм эштәрегеҙ өсөн, һис шикһеҙ, яуап бирәсәкһегеҙ. Зинһар, минән һуң да элекке аҙғынлыҡтарға ҡайтып, бер-берегеҙгә зыян килтермәгеҙ. Был васыятымды бында булған кешеләр, бында була алмаусыларға ла еткерһендәр. Бәлки улар бында булыусыларҙан да яҡшыраҡ аңларҙар һәм һүҙемдән сыҡмаҫтар.

Иптәштәрем! Кемдең кемгәлер аманаты булһа, ул уны эйәһенә тапшырһын. Һәр төрлө фаизды тыйҙым, аяҡ аҫтына һалып тапаным. Ләкин төп бурыстарығыҙҙы үтәгеҙ. Бер кемгә лә золом ҡылмағыҙ, үҙегеҙ ҙә золомға дусар булмағыҙ. Бынан һуң Аллаһы Тәғәләнең әмере менән фаизсылыҡ тыйылды. Исламға ҡәҙәр булған был насар ғәҙәттәр аяҡ аҫтына һалып тапалды.

Иң беренсе булып бөтөрөлгән фаиз Ғәбделталиптың улы (ағайым) Ғәббастың фаизы булды.

Иптәштәрем! Исламға ҡәҙәр булған дәүерҙән килгән ҡан үсе лә бөтөнләй бөтөрөлдө. Мин тыйған беренсе ҡан үсе Ғәбдүлмүталиптың ейәне Рабиға (ағайымдың) ҡан үсе булды.

Кешеләр! Бөгөн шайтан һеҙҙең был тупраҡтарығыҙҙа үҙенең тәьҫир һәм көсөн мәңгегә юғалтты. Ләкин һеҙ мин тыйған, һеҙҙең өсөн әһәмиәтһеҙ булып күренгән эштәрҙә уға эйәрһәгеҙ, был эштәр ҙә уны шатландырасаҡ. Динегеҙҙе һаҡлау өсөн быларҙан да тыйылығыҙ!



Кешеләр! Ҡатындарҙың хаҡтарын һаҡлауҙы онотмағыҙ һәм был эштәрҙә Аллаһы Тәғәләнән ҡурҡырға кәңәш итәм. Һеҙ ҡатындарығыҙҙы Аллаһы Тәғәлә аманаты менән алдығыҙ, уларҙың намыҫтары һәм ғиффәттәре хаҡында Аллһы Тәғәләгә һүҙ биреп, уларҙы хәләл иттегеҙ. Һеҙҙең ҡатындарға, ә ҡатындарҙың һеҙгә хаҡтары бар. Һеҙҙең ҡатындарға ҡарата хаҡтарығыҙ уларҙың ғаилә усағын һеҙгә оҡшамаған кешеләрҙән һаҡлауҙа. Әгәр һеҙ теләмәгән берәү ғаилә усағығыҙға яҡын килһә, уларҙы төрткөләп, ҡыуып ебәрегеҙ. Ҡатындарҙың һеҙгә ҡарата булған хаҡтары, улар йәшәгән ер үҙенсәлектәренә ҡарап, кәрәк булған кейем-һалым һәм аҙыҡ менән тәьмин итеүегеҙҙер.

Мосолмандар! Һеҙгә бер аманат ҡалдырам. Ул аманатты ныҡ һаҡлаһағыҙ, юлығыҙҙы һис юғалтмаҫһығыҙ. Ул аманат – Аллаһы Тәғәләнең китабы Ҡөрьәндер.

Мосолмандар! Һүҙемде яҡшы тыңлағыҙ һәм бер ҡасан да онотмағыҙ: мосолман – мосолмандың ҡәрҙәше, тимәк, бар мосолмандар ҙа үҙ ара туғандар. Дин ҡәрҙәшенең хаҡына инеү бер кемгә лә хәләл түгел. һәр кем үҙ теләге менән биргән булһын.

Кешеләр! Раббығыҙ берҙер. Атағыҙ ҙа берҙер, һеҙ барығыҙ Әҙәм балалары. Әҙәм ғәләйһиссәләм иһә тупраҡтан яратылған. Аллаһы Тәғәлә янында иң ҡәҙерлеләрегеҙ – Уға итәғәт итеүселәрегеҙҙер. Ғәрәптең ғәрәп булмағандарҙан бер ниндәй ҙә өҫтөнлөгө юҡтыр, иллә мәгәр тәҡәүәлек аша.





## *Ун һигеҙенсе дәрес*

**НАМАҘ СҮРӘЛӘРЕ**

**“ФИЛ” СҮРӘҺЕ**

بسم الله الرحمن الرحيم

أَلَمْ تَرَى كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصْحَابِ الْفِيلِ ﴿1﴾

أَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِي تَضْلِيلٍ ﴿2﴾

وَأَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا أَبَابِيلَ ﴿3﴾

تَرْمِيهِمْ بِحِجَارَةٍ مِنْ سِجِّيلٍ ﴿4﴾

فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَأْكُولٍ ﴿5﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Фил хужаларын Раббыңдың ни эшләткәнен күрмәнеңме ни һин?
2. Уларҙың хәйләләрен юҡҡа сығарманымы ни Ул?
3. Һәм Ул уларға ҡоштар тубын ебәрҙе.
4. Ул ҡоштар уларға яндырылған балсыҡтан яһалған таштар атты.
5. Һәм Ул уларҙы ашалған кәбәк шикелле итте.

**“ҠУРАЙШ” СҮРӘҺЕ**

بسم الله الرحمن الرحيم

لِإِيلَافِ قُرَيْشٍ ﴿1﴾

إِيلَافِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَاءِ وَالصَّيْفِ ﴿2﴾

فَلْيَعْبُدُوا رَبَّ هَذَا الْبَيْتِ ﴿3﴾

الَّذِي أَطْعَمَهُمْ مِنْ جُوعٍ وَآمَنَهُمْ مِنْ خَوْفٍ ﴿4﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Ҡөрәйш ырыуының берләшеүе өсөн,
2. берләшеүҙәре ҡыш та һәм йәй ҙә сәфәрҙә булыуҙарында,
3. улар ошо йорттоң [Ҡәғбәнең] Раббыһына ғибәҙәт ҡылһындар,
4. уларҙы аслыҡтан туйҙырыусы һәм ҡурҡыныстан һаҡлаусыға.

## "МӘҒҮН" СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

أَرَأَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ﴿1﴾

فَذَٰلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ﴿2﴾

وَلاَ يَحُضُّ عَلَى طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿3﴾

فَوَيْلٌ لِلْمُصَلِّينَ ﴿4﴾

الَّذِينَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ﴿5﴾

الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ ﴿6﴾

وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ﴿7﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Диндә ялғанға һанаған кешене күрҙеңме һин?
2. Ул бит етемде ситкә ҡыуа,
3. һәм ярлыны туйҙырыуға өндәмәй.
4. Һәм ҡайғы булһын [ундай] намаҙ уҡыусыларға,
5. улар намаҙҙарына иғтибарһыҙ,
6. улар ике йөҙлө,
7. һәм хәйер-саҙаҡа биреүҙе кире ҡағалар!

## “КӘҮСӘР” СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ﴿1﴾

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ﴿2﴾

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ﴿3﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Беҙ, ысынлап та, һиңә муллыҡ бирҙек.
2. Шунлыҡтан Раббыңа намаҙ уҡы һәм ҡорбан сал!
3. Һинең дошманың бит нәҫелһеҙ ҡалыусы.

## КӘФИРУН СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

قُلْ يَاأَيُّهَا الْكَافِرُونَ ﴿1﴾

لاَ أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ ﴿2﴾

وَلاَ أَنْتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ ﴿3﴾

وَلاَ أَنَا عَابِدٌ مَا عَبَدتُّمْ ﴿4﴾

وَلاَ أَنْتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ ﴿5﴾

لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِيَ دِينِ ﴿6﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Әйт: «Эй һеҙ, кафырҙар!
2. Һеҙ табынған нәмәгә мин табынмайым.
3. Һәм мин ғибәҙәт ҡылған нәмәгә һеҙ ғибәҙәт ҡылыусы түгелһегеҙ.
4. Һәм һеҙ табынған нәмәгә мин табыныусы түгел.
5. Һәм мин ғибәҙәт ҡылған нәмәгә һеҙ ғибәҙәт ҡылыусы түгелһегеҙ.
6. Һеҙҙең үҙ динегеҙ, минең үҙ динем!».

## “МӘСӘД” СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿1﴾

مَا أَغْنَى عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَ ﴿2﴾

سَيَصْلَى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿3﴾

وَامْرَأَتُهُ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿4﴾

فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِنْ مَسَدٍ ﴿5﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Әбү Ләһәптең ике ҡулы ла һәләк булһын, һәм ул үҙе һәләк булды!
2. Уға уның малы ла һәм кәсеп итеп тапҡаны ла ярҙам итмәне.
3. Ул ялҡынлы утта янасаҡ,
4. һәм уның ҡатыны – утын ташыусы.
5. Ул ҡатындың муйынында хөрмә ағасының сүсенән бау булыр.

## “ИХЛАС” СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ﴿1﴾

اللَّهُ الصَّمَدُ ﴿2﴾

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿3﴾

وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُوًا أَحَدٌ ﴿4﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Әйт: «Ул – Аллаһы Тәғәлә – бер,
2. Аллаһ мәңге,
3. Ул тыуҙырманы һәм тыуҙырылманы,
4. һәм бер кем дә Уға тиңдәш булманы!».

## ФӘЛӘҠ СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ﴿1﴾

مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿2﴾

وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿3﴾

وَمِنْ شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ﴿4﴾

وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ﴿5﴾

*Мәғәнәһе:*

1. Әйт: «Таң Раббыһына һыйынам,
2. Ул барлыҡҡа килтергәндең яуызлығынан,
3. ҡараңғылыҡтың ҡаплаған ваҡыттағы яуызлығынан,
4. төйөндәргә өрөүсе ҡатындарҙың яуызлығынан,
5. хөсөттөң хөсөтләшкән ваҡыттағы яуызлығынан!».

## “НӘС” СҮРӘҺЕ

بسم الله الرحمن الرحيم

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ ﴿1﴾

مَلِكِ النَّاسِ ﴿2﴾

إِلَهِ النَّاسِ ﴿3﴾

مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ﴿4﴾

الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ ﴿5﴾

مِنْ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ﴿6﴾



*Мәғәнәһе:*

1. Әйт: «Кешеләрҙең Раббыһына һыйынам,
2. кешеләрҙең батшаһына,
3. кешеләрҙең илаһына,
4. йәшерен үәсүәсләүсенең яуызлығынан,
5. кешеләрҙең күңелдәренә үәсүәсә һалыусынан,
6. ендәрҙән һәм кешеләрҙән!».

## ӘЙӘТҮЛ КҮРСИЙ

اَللَّهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لاَ تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلاَ نَوْمٌ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ
وَمَا فِي الأَرْضِ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلاَّ بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا
خَلْفَهُمْ وَلاَ يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ إِلاَّ بِمَا شَاءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ
السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضَ وَلاَ يَئُودُهُ حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ ﴿255﴾

*Мәғәнәһе:*

Аллаһ, Унан, тере һәм мәңге булғандан башҡа,— илаһ юҡ. Уны йоҡомһорау ҙа, йоҡо ла алмай; күктәрҙә һәм Ерҙә булған нәмәләр — Уныҡы.

Уның алдында Үҙ рөхсәтенән башҡа, кем яҡлаша алыр? Ул уларға ҡәҙәр булғандарҙы ла һәм уларҙан һуң булғандарын да белә, ә улар, Уның теләгенән тыш, Уның белеменән бер нәмә лә аңлай алмай. Уның тәхете күктәрҙе һәм Ерҙе биләй, һәм уларҙы һаҡлау Уға ауыр түгел,— Ул бөйөк, олуғ!



